# Kamouflaj

Anpil zannimo chanje koulè pou pwoteje lavi yo.
Li difisil pou w wè yon chini sou fèy bwa.
Gen lapen ki vin tou blan nan ivè pou yo sanble ak lanèj.
Tout sa se kamouflaj.

Reponn kesyon anba yo.



1. Ki jan anpil zannimo pwoteje lavi yo?

_______________________________________________.

2. Kisa ki difisil pou w wè sou fèy bwa?

_______________________________________________.

3. Ki koulè lanèj?

_______________________________________________.

4. Kisa lapen fè ann ivè?

_______________________________________________.

5. Eske tout zannimo gen kamouflaj?

_______________________________________________.

## Tousen Louvèti

Tousen se te yon afriken-ayisyen.
Li te konn li epi li te konn ekri.
Tousen te batay pou Ayiti vin lib.




Reponn kesyon anba yo.

1. Ki moun Tousen te ye?

_______________________________________.

2. Eske Tousen te konn ekri?

_______________________________________.

3. Eske Tousen pat konn li?

_______________________________________.

4. Kisa Tousen te fè pou Ayiti?

_______________________________________.

5. Eske Tousen te yon ameriken?

_______________________________________.

# Ekirèy

Ekirèy se yon bèt gwosè yon ti chat.
Kò l kouvri ak anpil plim epi ke l long.
Li manje tout ti grenn li jwen.



Reponn kesyon anba yo.

1. Kisa yon ekirèy ye?

_________________________________.

2. Kouman ke yon ekirèy ye?

_________________________________.

3. Kisa ekirèy manje?

_________________________________.

4. Ak kisa kò l kouvri?

_________________________________.

5. Eske w konn wè yon ekirèy?

_________________________________.

## Gonayiv

Gonayiv se yon vil nan peyi Ayiti.
Yo rele li "Site Lendepandans".
Se yon vil ki bay anpil gason vanyan.

Reponn kesyon anba yo.




1. Nan ki peyi Gonayiv ye?

______________________________.

2. Ki lòt non Gonayiv genyen?

______________________________.

3. Eske Gonayiv bay gason lach?

______________________________.

4. Ki gason Gonayiv bay?

______________________________.

5. Eske w konn Gonayiv?

______________________________.

Lè pou yo "ivène"

Men sezon ivè rive anpil bèt al kache epitou yo soule.
Sa vle di yo rete tou dousman kòm si y ap dòmi.
Tòti pa m nan kache depi mwa novanm pou jouk mas.



Reponn kesyon anba yo.

1. Ki lè anpil bèt al kache?

______________________________________.

2. Kisa soule vle di?

______________________________________.

3. Ki lè tòti m nan kache?

______________________________________.

4. Ki mo ki vle di kache pou ivè?

______________________________________.

5. Poukisa ou panse bèt yo al kache?

______________________________________.

## Zannimo lannuit

Gen zannimo ki dòmi lajounen.
Yo soti lannuit pou y al chèche manje.
Anpil bèt k ap viv nan dezè soti lannuit.



Reponn kesyon anba yo.

1. Kisa kèk zannimo fè lajounen?

_______________________________________.

2. Kilè yo soti?

_______________________________________.

3. Kisa yo fè lannuit?

_______________________________________.

4. Ki bèt ki soti lannuit?

_______________________________________.

5. Poukisa anpil bèt dezè soti lannuit?

_______________________________________.

## Janvye

Janvye, premye mwa nan lane a, pote 31 jou. Moun nan peyi Wòm te rele mwa sa a konsa, daprè non yon envizib yo t ap sèvi ki rele Janus, vle di louvri baryè. Gen yon gwoup moun ki rele Janvye mwa lous, paske nan ivè lous fè alevini nan vilaj yo ap chèche manje. Nan pati nò ki sou latè, janvye se mwa ki pi fè frèt. Nan pati sid la se mwa ki pi fè cho.

Gen de evènman enpòtan nan mwa Janvye. Pou anpil moun premye jou nan mwa Janvye a se joudlan. Nan preske tout eta nan peyi Etazini, twazyèm lendi mwa Janvye se jou Martin Luther King. Nan peyi Ayiti premye jou nan mwa Janvye a se jou Lendepandans peyi Ayiti.

Moun ki selèb ki fèt nan mwa Janvye se yon premye minis kanadyen, John A. MacDonald, yon konpozitè mizik, Wolfgang Mozart ak envantè Benjamin Franklin.

Reponn kesyon anba yo.

1. Konbyen jou Janvye pote?
2. Kisa mo janvye a vle di pou women yo?
3. Ki jou ki lendepandans peyi Ayiti?
4. Poukisa kèk moun te rele Janvye mwa lous?
5. Ki kote nan lemonn li fè cho an Janvye?
6. Ki fèt ameriken fete chak twazyèm lendi mwa Janvye?
7. Kilès ki John A. MacDonald?
8. Ki konpozitè mizik ki fèt nan mwa Janvye?

## Pase yon bon lane, pase yon lane dous

Toupatou nan lemonn premye Janvye se premye jou ki kòmanse lane a. Kèk gwoup moungen jou pa yo ke yo selebre yon lane tou nèf. Jwif suiv menm almanak ak tout lòt pèp pou yo fè tout aktivite. Men lè pou yo selebre fèt, yo suiv kalandriye pa yo. Rosh Hashonah se premye jou nan ane a pou jwif. Jwif toupatou sou latè fete fèt sa a. Fèt sa a toujou tonbe an septanm menm si lane a diferan. Pa egzanp, lè li te 1981 pou tout lòt moun, nan kalandriye jwif lane a te 5741. Nou ka wè ke jwif li menm te kòmanse konte lane pa li anvan anpil lòt moun sou latè. Jwif pa fete Rosh Hashonah tankou lòt moun fè, mete chapo, fè fèt elatriye. Jou sa a tou jwif yo ale nan tanp yo. Yo sonnen twonpèt, se yon jan pou yo di ke yon lanen tou nèf kòmanse. Lakay yo, jou sa a yo manje pòm tranpe nan siwo-myèl. Konsa, yo sèten lane a ap koule dous pou yo. Epitou, yo manje yon pen won ki byen rale. Youn voye kat bay lòt pou yo swete tout bon bagay pou lane a.

Reponn kesyon anba yo.

1. Ki lane nan kalandriye jwif la ki koresponn ak 1981?
2. Poukisa juif yo tranpe pòm nan siwo-myèl?
3. Kilè juif fete Rosh Hashonah?
4. Ki kote jwif yo ale pou Rosh Hashonah?
5. Kilè ki premye jou nan lane a pou anpil lòt moun?
6. Kisa ki Rosh Hashonah a?
7. Kijan w fete premye janvye lakay ou?

Bòn ane

"Eske w te swete pou lane tou nèf la pote kèk chanjman pou wou?" Se kesyon Ana te mande Lanan. "Wi, m apral eseye pou m li plis" Lanan te reponn li. E ou menm? Anan te pran yon ti tan pou l panse. "M apral eseye pou m vin pi byen ak frè m," li te di. "Gen anpil diferan koutim sou koze joudlan an. Lana di, nan kèk peyi, gen moun ki rete tann pou l wè ki moun k ap vin lakay li anpremye, moun sa a ka pote chans oubyen malchans. Gen de lòt kote moun konn pote wòch nan kay yo pou yo sa gen chans. Yon branch bwa vèt vle di lavi, li ka pote lachans tou.

"Mwen toujou panse ke joudlan te dwe tonbe an septanm" Lana di sa tou tris. Ana li menm dakò pou l di "lane a te dwe kòmanse lè lekòl louvri". "Mwen li te gen yon lè lane a te konn kòmanse an mas, men kalandriye a pat menm nan ak sa kounye a". Se sa Ana di. "Ey! Pètèt nou ka chanje kalandriye a ankò! Septanm ka kòmanse lekòl ak kòmansman lane a. Epitou nou ka chanje ni Nwèl, ni dat fèt mwen tou, epi, epi, epi..."

Reponn kesyon anba yo.

1. Kisa Lanan te swete ki pou chanje pou li?
2. Poukisa moun pote wòch lakay yo?
3. Kilè Ana panse pou joudlan te kòmanse?
4. Ki moun ki te vle chanje kalandriye a?
5. Kisa yon branch bwa vèt vle di?
6. Kisa Lana te swete pou li?

Fevriye

Fevriye, dezyèm mwa nan lane a, òdinèman li pote 28 jou. Chak katran, fevriye gen yon jou anplis. Non fevriye sa a jwenn rasin nan yon mo laten Februarius ki siyifi "pirifye". Nan pati nò ki sou latè a fevriye se yon mwa ki fè frèt epi ki pote anpil tanpèt lanèj.

Gen anpil evènman nan mwa fevriye. 2 fevriye se jou kèk peyi selebre jounen "Groundhog" mamot epitou gen fèt Senvalanten 14 fevriye. Nan peyi Etazini, yo rezève twazyèm lendi nan mwa fevriye pou yo fete fèt ki rele "Presidents' Day" Jou Prezidan. Jou sa a yo bay Georges Washington ak Abraham Lincoln Lonè Respè kòm de prezidan ki fèt nan mwa fevriye.

Lòt moun selèb ankò ki fèt nan mwa fevriye se wa Babe Ruth ak astwonòm Gallileo.

Chak senkan nan peyi Ayiti, gen yon prezidan tou nèf ki prete sèman 7 fevriye.

Reponn kesyon sa yo.

1. Konbyen jou ki genyen nan mwa fevriye?

2. Kisa Februaris vle di?

4. Ki dat yo fete jounen Groundhog?

5. Ki fèt espesyal yo fete 14 fevriye?

6. Ki fèt peyi Etazini fete chak twazyèm lendi nan mwa fevriye?

7. Bay non de lidè ameriken ki fèt nan mwa fevriye.

8. Kilès ki Babe Ruth la ye?

9. Kilè prezidan nan peyi Ayiti prete sèman?

Se pi gwo metewolojis ki genyen

Pi gwo metewolojis ki genyen se pa sa ou wè nan televizyon. Li pa menm yon kretyen vivan! Se yon ti bèt ki rele mamòt. Yon mamòt se yon ti bèt kò l kouvri ak anpil plim. Li viv anba tè. Nan lang anglè mamòt gen de non. Yo rele li 'groundhog' oubyen 'woodchuck'. Anpil moun kwè tout bon ke mamòt ka bay prediksyon sou koze sezon. Gen lòt moun ki selebre fèt sa a kòm yon amizman. Kisa mamòt la di? Ebyen, anreyalite li pa di pèsonn moun anyen. Sa ki pi bèl, anpil mamòt pa menm soti nan twou kote l dòmi a 2 fevriye. Yo pito rete tann lè prentan deklare. Gen kèk nan yo ki konn soti 2 fevriye a vre. Si gen moun ki wè yo, yo kontan. Si mamòt la wè lonbraj li, kè l sote li kouri retounen nan twou li. Sa vle di ke prentan lwen pou li vini. Si li pa wè lonbraj li, li rete deyò a. Kounye a, nou konnen ke prentan pap pran lontan pou l rive sou nou. 2 fevriye se sèl jou yo selebre yon zannimo.

Reponn kesyon anba yo

1. Kisa mamòt la santi lè li wè lonbraj li?
2. Gen moun ki kwè mamòt. Eske w kwè mamòt la?
3. Kijan nou fè konnen lè prentan ap rive bonè?
4. Bay dezyèm non mamòt genyen an angle a?
5. Bay deskripsyon yon mamòt, epi di kote l viv.
6. Kilè pi fò mamòt soti nan twou yo?

## Mas

Mas, twasyèm mwa nan lane a, pote 31 jou. Yo te ba l non sa a, daprè yon envizib women. Mas, dye ki fè lagè. Nan pati nò sou latè, ivè fini epi prentan kòmanse bò 20 mas konsa. Jou sila a solèy la kanpe dwat dirèk sou tèt ekwatè a. Gen yon pawoli ke tout moun konnen sou mwa mas: "Mas rantre tankou yon lyon li ale tankou yon mouton". Vrèman, nan kòmansman mwa mas, gwo van gwonde kou lyon. Nan fen mwa mas, bon jan tanperati ak bèl solèy prentan rantre dousman tankou yon mouton.

Gen anpil evènman nan mwa mas. Gen kèk moun ki selebre jou Sen Patrik 17 mas. Envantè Alexander Graham Bell ak Vespucci te fèt nan mwa mas, kontinan Amerik la jwenn non l apati de Amerigo. 8 mas konsakre pou selebre fanm toupatou nan lemonn.

Reponn kesyon anba yo

1. Konbyen jou mwa mas la pote?
2. Ki kote non mas la sòti?
3. Kisa ki kòmanse vè 20 mas?
4. Ki pawoli ki popilè anpil sou mwa mas?
5. Ki moun Alexander Bell te ye?
6. Ki esploratè ki fèt nan mwa mas?
7. Kilè yo fete Sen Patrik?
8. Kilès ki te Albert Einstein?
9. Pou ki gwoup moun 8 mas rezève?

Uit jou espesyal

Aviva mande, " ki fèt ou pi renmen?. David reponn tousuit "Pak". Lontan, lontan nan peyi Ejip, juif yo pat lib. yo te esklav yon wa. Yon juif yo te rele Moyiz te di wa a pou li bay juif yo lalibète. Wa a di non. Konsa, yon bann kalamite tonbe sou pèp ejipsyen an. Sa k pi rèd la premye pitit gason nan chak fanmi mouri. Men anyen pat rive fanmi juif yo. Passover soti nan langaj pèp jwif la: mo a se pesah ki vle di pasaj pou sonje pasaj lamè wouj la.. Wa a te blije kite juif yo ale. Yo te fè vit pou yo te pati. Yo pat gen tan pou pen ki nan founo yo te monte. Yo fè yon lòt kalite pen. Yo manje pen sa a jouk jounen jodi a. Yo rele li "matzo". Aviva te vle pale plis de fèt la. Li di " jounen jodi a nou fè yon gwo kanbiz ke nou rele "seder". Nou manje diferan manje. Nou prepare diferan pla. Nou li istwa Pak oubyen "Passover" pandan nou atab. Yon grandèt jwe kach-kach liben ak yon moso matzo. Moun ki jwenn moso pen an genyen. Tout fanmi reyini ansanm. Tout moun kontan. Ey! Mwen kwè se fèt mwen pi renmen tou!

Reponn kesyon anba yo

1. Ki fèt David pi renmen?

2. Kilès ki te mande David ki fèt li pi renmen?

3. Kijan yo rele juif ki te mande lalibète pou lòt juif yo?

4. Eske wa a te libere juif yo?

5. Kisa juif yo te fè?

6. Ki espès de kalamite ki tonbe sou pèp la wa a?

7. Ki non gwo kanbiz juif yo konn fè a?

# Avril

Avril, katriyèm mwa nan lane a, pote 30 jou. Non avril la jwenn rasin li nan yon mo laten aprilis ki vle di "ouvri". Nan kèk pati ki nan lemonn, aktivite lanati chanje nan mwa avril ke tout lòt mwa. Zwazo retounen ale nan nò epi papiyon ak myèl kòmanse ranmase sik nekta nan flè yo.

Anpil bagay rive nan mwa avril. Premye avril se jou moun selebre pwasondavril. Gen kèk moun nan peyi Etazini ki plante pyebwa nan jounen pye bwa, epi sezon baseball kòmanse. De fèt relijye tonbe nan mwa avril: 'Pak kretyen ak Pak jwif, yo rele passover tou.

Moun selèb ki fèt nan mwa avril se ekriven ke tout moun konnen, Hans Andersen ki ekri kont pou timoun ak envantè Samuel Morse.

Reponn kesyon anba yo

1. Konbyen jou avril pote?
2. Kisa avril vle di an laten?
3. Kisa ki chanje an avril plis ke tout lòt mwa?
4. Kisa moun selebre premye avril?
5. Kisa anpil ameriken fè nan jounen pye-bwa?
6. Ki espò ameriken ki kòmanse an avril?
7. Ki ekriven ki fèt nan mwa avril?
8. kisa Samuel Morse te ye?

Trik pwasondavril moun pi konnen

Eske w fatige kalkile jan pou w fè trik? Men kèk ansyen trik pou pwasondavril ke tout moun konnen. Trik pòtfèy la toujou fè moun ri. Pran yon bous, mare l ak yon fil. Kenbe lòt bout fil la epi kache yon kote. Tann yon moun k ap pase. L ap wè bous la l ap di, "yon bous, mwen sove! m ka parye li gen lajan ladann! Kan l bese pou l pran bous la, ou rale fil la byen vit. Bous la disparèt. Ou soti nan kachèt la epi ou di byen fò, "pwasondavril" si w ka kenbe ri. Men yon lòt ki bon ankò. Ou ka telefone kay yon moun ki gen yon siyati tout moun konnen. Pa egzanp ou ka rele kay yon moun ki rele Desalin epi mande si w ka pale ak Janjak. Pran plezi nou nan jou pwasondavril. Men, sonje byen ke trik pa dwe mete w nan pwoblèm. Li dwe fè moun ri senpman.

Reponn kesyon anba yo

1. Kisa ki rive lè moun nan rive toupre bous la?
2. Ki jou yo bay moun pwasondavril?
3. Ki trik ou konnen lè jou pwasondavril?
4. Pouki moun ou ka mande lè w rele kay Desalin?
5. Pwasondavril pa dwe mete w nan:
6. Eske moun dwe fache lè yo pran nan pwasondavril?

## Songkran nan peyi Tayilann

Songkran, oubyen festival pou dlo, se tan lajwa nan Tayilann. Fèt sa a kòmanse 13 avril epitou li dire twa jou. Pou yo selebre fèt Songkran, moun peyi Tayilann youn voye dlo sou lòt. Se jan pa yo pou yo beni fanmi yo ak zanmi yo. Timoun yo tou vide dlo nan men paran yo pou montre ke yo gen respè pou yo. Lòt plezi ankò moun pran jou fèt Songkran se blayi nan larivyè, nan basen dlo, se pote bokit, bonm pou ranmase dlo. Se pi bèl plezi pou tout moun ap benyen lòt ak dlo!

Songkran se epòk tout moun pwofite fè bon jès. Gen kèk moun ki achte zwazo epitou yo lage yo jou fèt sa a. Gen lòt moun ki t ap gade pwason lakay yo pote yo al lage yo nan larivyè.

Reponn kesyon anba yo

1. Kilè ki fèt Songkran?

2. Ki lòt non Songkran genyen?

3. Kouman ti Tayilanè montre respè pou paran yo?

4. Lonmen 2 bon jès moun Tayilann fè lè Songkran?

5. Ki tip byenfè ou ta ka fè senmenn sa a?

6. Konbyen jou fèt sa a dire?

7. Nan ki peyi moun yo fete fèt Songkran?

# Me

Me, senkyèm mwa, pote 31 jou. Yo bay mwa me non sa a daprè Maia, yon envizib women pou prentan ak kwasans. Anpil moun selebre premye me ak parad epi bonkou flè. Nan tan lontan moun te konn danse toutotou poto ki dekore ak bèl flè pou mwa me.

Gen anpil evènman ki make mwa me. nan lane 1927, Charles Lindberg te travèse loseyan Atlantik pou premye fwa nan avyon. Kounye a anpil peyi selebre fèt manman dezyèm dimanch mwa me e gen lòt ki fete l dènye dimanch. Anpil kote nan peyi Etazini, dènye lendi mwa me a se "Memorial Day". Nan peyi Ayiti, 18 me se fèt drapo nasyonal la. Nan peyi Kanada, lendi ki vin anvan 25 me a se "Victoria Day" pou yo fete anivèsè larèn Victoria.

Moun selèb ki fèt nan mwa me se enfimyè Florence Nightningale, liberatè Tousen Louvèti fèt 20 me 1743.

Reponn kesyon anba yo

1. Konbyen jou mwa me pote ?

2. Daprè kisa yo te bay mwa sa a non an?

3. Kisa moun fè toutotou poto dekore yo?

4. Ki moun ki travèse loseyan Atlantik anpremye nan avyon?

5. Kilè ki fèt manman?

6. Ki peyi ki fete "Memorial Day"?

7. Ki peyi ki fète drapo 18 me?

8. Ki moun Kanada onore nan "Victoria Day"?

9. Kisa Florence Nightingale te ye?

10. Ki dat Tousen Louvèti fèt?

## Premye me

Premye me se yon ansyen fèt ki selebre prentan. Gen 2000 lane depi kèk moun ap selebre fèt sa a. Lè Pilgrim yo, yon gwoup angle te rantre nan Amerik la yo pase yon lwa kont premye me "ke pèsonn pa gen dwa danse toutotou poto yo te fè pou mwa me. Yon nonm ki te rele Thomas Morton te twouve sa dwòl. Li kanpe yon poto epi li envite kèk zanmi endyen yo tout t ap danse toutotou yon poto dekore. Apre yo te fè yon festen. Lòt pilgrim yo te fache kont Thomas. Yo fè l retounen nan peyi Angletè. Yo koupe poto a bout pa bout , tou.

Jounen jodi a, dans fè wonn poto trè popilè nan kèk kwen Amerik la. Yo mare riban nan yon poto ki pentire ak tout koulè. Chak moun nan dans nan kenbe yon pwent riban an. Antan y ap danse y ap trese riban yo nan poto a. Gen kèk moun ki keyi flè pou jounen sa a. Yo fè ti panye an papye pou flè yo. Apre yo kwoke panye yo nan pòt kay zanmi yo epi yo kouri. Ou pa dwe konnen ki moun ki ba w yon panye flè pou mwa me.

Reponn kesyon anba yo

1. Konbyen lane prentan genyen depi moun ap fete l?
2. Ki gwoup moun ki te di pou yo danse toutotou pote a?
3. Kijan yo rele moun ki pat dakò ak lwa Pilgrim yo?
4. Kisa Pilgrim yo te fè moun nan kesyon #3?
5. Eske gen moun ki kontinye ap fèt sa a? Epi ki kote?
6. Ki dans ki vin popilè anpil?
7. Ki lòt bagay kèk moun konn fè nan prentan?

## Yo monte drapo yo ak fyète

Jounen drapo se jou lakontantman. Ameriken yo fyè pou drapo yo. Milyon ameriken monte drapo devan pòt lakay yo pou jounen sa a. Yo vle sonje ke y ap viv nan yon peyi lib. Chak jou nan lekòl nou montre nou fyè ke nou se ameriken. Nou fè sa chak fwa nou salye drapo. Eske nou janm panse sou mo nou di yo nan sèman pou drapo a. Nou pwomèt pou nou obeyi lwa yo.

Betsy Ross siman te ka fè premye drapo a. Nou pa fin twò sèten. Drapo n ap monte kounye a se youn nan dènye drapo yo. Drapo lontan yo te genyen pyebwa pen, yon koulèv epi menm kèk mo ekri sou yo. Yon drapo te genyen liy sèlman, epitou li pat gen etwal. Drapo ameriken gen kounye a te kreye nan lane 1777. Li te rete konsa pou plis ke 200 lane! Yon sèl chanjman ki te ajoute se de zetwal yo, youn pou Alaska epi lòt la pou Awayi. Kounye a drapo ameriken an genyen 50 etwal ki reprezante 50 eta yo.

Reponn kesyon anba yo

1. Ki moun ki dwe te fè drapo ameriken an?
2. Kisa drapo lontan yo te gen sou yo?
3. Poukisa nou di sèman pou drapo a?
4. Kisa Ameriken fè jou fèt drapo a?
5. Ki sèl chanjman yo te fè nan drapo a apre 200 lane?
6. Depi kilè n ap sèvi ak drapo ameriken gen kounye a?

# Jen

Jen, sizyèm mwa, pote 30 jou. Yo rele mwa a konsa daprè Juno, yon deyès maryaj nan kwayans women. Ete, mwa cho yo, kòmanse nan pati nò ki nan lemonnn vè 21 jen. Se jou ki pi long nan lane a.

Gen anpil evènman ki rive nan mwa jen. Pou elèv nan diferan pati nan lemonn, jen se kòmansman vakans ete. Moun ki nan peyi Etazini fete fèt drapo 14 jen. Twazyèm dimanch mwa jen se fèt papa.

Moun selèb ki fèt nan mwa jen se konpozitè mizik Richard Strauss epitou ekriven Hellen Keller.

Reponn kesyon anba yo

1. Konbyen jou jen pote?
2. Dapre kisa yo te bay jen non sa a?
3. Nan ki pati nan lemonn ete kòmanse an jen?
4. Ki jou ki pi long nan lane a?
5. Kisa yo selebre nan Etazini jou 14 jen?
6. Ki jou yo fete fèt papa?
7. Kisa Richard Strauss te konpoze?
8. Ki moun Hellen Keller te ye?

# Septanm

Septanm se nevyèm mwa nan lane a, li pote 30 jou. Non septanm nan soti sou yon mo laten "septem" ki vle di "sèt". Lè sa a septanm te setyèm mwa nan kalandriye pèp women an. Moun k ap viv nan peyi Lasuis te rele mwa septanm nan "mwa rekòt".

Gen anpil bagay ki tonbe nan mwa septanm. Sou latè, nan tout zòn nò a, sezon ki rele lotòn nan kòmanse apeprè 22 septanm. Anpil timoun retounen lekòl nan mwa septanm. Nan peyi Kanada ak Etazini yo selebre fèt travay chak premye lendi nan mwa sa a, anpil lòt moun pwofite chak katriyèm vandredi nan mwa septanm pou yo bay ameriken natif natal yo lonè ak respè.

Reponn kesyon anba yo

1. Ki plas mwa septanm nan lane a?
2. Konbyen jou ki gen nan mwa septanm?
3. Kisa mo septanm nan vle di nan lang laten?
4. Kijan moun Lasuis yo rele mwa septanm?
5. Kilè lotòn kòmanse?
6. Ki jou ameriken selebre fèt travay pa yo?
7. Nan ki kalandriye septanm te setyèm mwa?

# Oktòb

Oktòb, dizyèm mwa nan lane a, pote 31 jou. Non oktòb la jwenn rasin li nan yon mo laten "octobris" ki vle di "uit". Toupatou, nan zòn nò sou latè, se nan mwa oktòb fredi kòmanse foure pye l.

Anpil evènman te pase nan mwa oktòb. Se nan lane 1886 ke estati madan lalibète ki sou waf New York la te inogire. Jounen jodi a, peyi Etazini fete Christopher Columbus dezyèm lendi mwa oktòb, epitou "Halloween" dènye lendi nan menm mwa sa a. Nan peyi Kanada yo fete Thanksgiving dezyèm lendi mwa oktòb. Gen anpil chabrak ki fèt nan mwa oktòb. N ap site de nan yo, esploratè Richard E. Byrd ak yon editè diksyonè, Noah Webster.

Reponn kesyon anba yo

1. Konbyen jou oktòb pote?
2. Kisa oktòb vle di nan lang laten?
3. Ki jou yo fete Christopher Columbus?
4. Ki lòt fèt yo fète nan mwa oktòb nan peyi Etazini?
5. Ki fèt Kanada fete nan mwa oktòb?
6. Ki estati ki te inogire nan mwa oktòb?
7. Ki esploratè ki fèt nan mwa oktòb?
8. Ki moun ki Noah Webster?

Yon kokenn Jal te tonbe

Mwa oktòb se yon mwa ki pote dèy pou peyi Ayiti. Jal Jan Jak Desalin te jwenn lanmò li 17 oktòb 1806 nan Ponwouj bò Pòtoprens. Lanmò sa a te yon gwo pèt pou peyi a. Jal sa a te goumen anpil pou l te bay peyi li lalibète. Jou 17 oktòb, nan peyi Ayiti, yo fè parad epi prezidan an ale depoze flè sou mozole yo te fè pou yo bay jal la lonè ak respè. Jal Desalin se te premye chèf leta nan peyi Ayiti.

Reponn kesyon anba yo

1. Ki jan yo te rele premye chèf leta ayisyen an?

2. Ki jou jal sa a te mouri?

3. Bay non kote Desalin te mouri a.

4. Kijan Ayisyen yo montre yo regrèt lanmò jal la?

Novanm

Novanm, onzyèm mwa, pote 30 jou. Non novanm nan jwenn rasin ni nan yo mo laten "novem" ki vle di "nèf". Nan pati nò ki sou latè jou yo vin pi kout epi anpil pye bwa pèdi fèy yo. Nan tan lontan yo te konn rele novanm "mwa van".

Gen twa gwo fèt nan mwa novanm. Nan peyi Etazini ak Kanada yo mete 11 novanm kòm yon jou yo bay tout moun ki te batay nan lagè yo lonè ak respè. nan peyi Etazini yo rele jou sa a "Veterans Day". Kanada li menm ba li non "Remembrance Day". Nan peyi Etazini, katriyèm jedi mwa novanm nan se Thanksgiving Day. Nan peyi Ayiti, premye novanm anpil kwayan nan relijyon "Voodoo" fete "Gede" oubyen fèt lenmò.

Gen kèk gwo chabrak ki fete nesans yo nan mwa novanm se astwonòm Edmund Halley ak yon ponpye ameriken Daniel Boone.

Reponn kesyon anba yo

1. Konbyen jou novanm pote?
2. Kisa mo laten "novem" nan vle di?
3. Kisa pye-bwa yo pèdi nan mwa novanm?
4. Kijan moun lontan yo te rele novanm?
5. Ki kategori moun yo bay lonè 11 novanm?
6. Ki fèt yo fete 11 novanm nan peyi Etazini?
7. Kijan yo rele menm fèt sa a nan peyi Kanada?
8. Ki dat anpil moun nan peyi Ayiti fete Gede?

## Desanm

Desanm se douzyèm mwa epitou se dènye mwa nan lane a. Li pote 31 jou. Desanm jwenn rasin li nan yon mo laten "decem" ki vle di "dis". Nan pati nò sou latè, sezon ki rele livè a kòmanse 21 desanm. Se jou ki pi kout nan lane a.

Gen anpil evènman nan mwa desanm. Premye fwa avyon te pran vòl se te nan mwa desanm 1903. Premye operasyon pou transplante kè moun ki soti nan lestomak yon moun al nan kò yon lòt te fèt nan lane 1967, se te doktè Christian Barnard ki te fè l. Gen yon fèt juif ki rele Hanukkah, fèt sa a toujou tonbe nan mwa desanm. Anpil peyi fete fèt nwèl, ki yon fèt kretyen, 25 desanm.

Gwo zotobre ki fèt nan mwa desanm se Clara Barton, ki te fòme Lakwawouj, gen mouche Walt Disney ke tout moun rekonèt nan zafè monte fim.

Reponn kesyon anba yo

1. Konbyen jou mwa desanm pote?
2. Kisa mo laten "decem" vle di?
3. Ki jou ki pi kout nan lane a?
4. Ki moun ki premye transplante kè moun?
5. Nan ki lane avyon te premye vole?
6. Kilè yo fete fèt Nwèl?
7. Ki moun Walt Disney te ye?
8. Ki moun ki te fonde Lakwawouj?




# Etranje sou nou

Jou sa a se te gwo sezisman pou Endyen yo. Nan zile, Ayiti, kote yo t ap viv la Endyen pat janm wè lòt moun, ke endyen parèy yo. Yon jou konsa yo rete yo wè yon bann moun debake sou yo nan yon gwo bato. Moun sa yo te blan epitou yo te gen yon bann rad sou yo. Moun ki fouye anpil di ke se te senkyèm jounen nan mwa desann lane 1492. Kristòf Kolon se te kaptenn lekipaj la. Se te premye blan ki te tabli nan peyi Ayiti. Moun nan peyi Ayiti te konn selebre dat 5 desann kòm jou ladekouvèt. Tout lekòl te fèmen e tout biwo leta ak anpil lòt aktivite pat konn fonksyone.

Reponn kesyon anba yo

1. Kijan yo te rele moun ki t ap viv sou zile a?
2. Ki koulè moun ki te debake nan zile a?
3. Ki dat jou sa a te ye?
4. Kijan yo te rele kaptenn lekipaj la?
5. Kijan yo te konn selebre dat sa a nan peyi Ayiti.
6. Poukisa yo pa selebre fèt sa a nan peyi Ayiti?

## Lòt liv Orèsjozèf Publications pibliye:

**Krapo** ISBN 1-885566-09-3
Se istwa yon krapo ki pale. Li aprann lektè yo konprann prensip ak enpòtans ekosistèm nan. Li genyen anpil bèl ilistrasyon.

**Lakay** ISBN 1-885566-01-8
Yon bèl istwa yon fanmi k ap viv nan bouk Ennri, Haiti. Li dekri lavi, koutim ak mès moun k ap viv nan pwovens yo.

**Myèl** ISBN 1-885566-04-2
Dous pase siwo myèl! Li esplike repwodiksyon myèl ak diferan tip myèl ki genyen e wòl yo chak nan rich la. Anpil bèl ilistrasyon pou timoun.

**Chèche yon mo! #1**
ISBN 1-885566-00-X
**Chèche yon mo! #2**
ISBN 1-885566-02-6
**Chèche yon mo! #3**
ISBN 1-885566-12-3

Premye seri liv mo kache nan lang Kreyòl. Chak "Chèche yon mo!" yo genyen anpil tèm tankou: Endepandans, Drapo, Klima, elatriye. L ap pèmèt ou fè pratik lang Kreyòl la epitou li tradui nan lang Anglè.

**Demele yon mo!**
ISBN 1-885566-06-9
Li genyen 333 mo pou w demele nan lang Kreyòl. L ap ede w eple, ekri mo yo byen epitou li aprann ou nouvo vokabilè. Li tradui tou nan lang Anglè.

**Li pou timoun yo depi yo *tikatkat!***

**Aprann Li Kreyòl Ak Tout Boulin**
ISBN 1-885566-03-4
Aprann li ak ekri Kreyòl nan liv sa a san senkòb jefò.

Lòt liv k apral parèt:

**Ti Liv Jewografi**
Nivo 1, 2, 3

**Ti liv Syans**
Nivo 1, 2, 3

**Ti Liv Enstriksyon Sivik**
Nivo 1, 2, 3

**Limanite**
Pwezi Kreyòl

# Ti Liv Konpreyansyon




Nivo 1, 2,3

Published by
**Orèsjozèf Publications**
P.O. Box 519
Randolph, MA 02368
USA

**ISBN 1-885566-13-1**